“....*Ukiwa [bakhili sana] huwezi kutenga muda wako kwa ajili ya Allaah wakati wa ujana wako [ katika umri wako mdogo] wakati ujao [baadaye] [utakuwa bakhili zaidi] utashindwa kabisa...”*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

Hakika Himdi[1]zote zinamstahiki Allaah.Tunamhimidi YEYE, Tunamuomba Msaada na kumuomba Msamaha.Tunajilinda kwake kutokana na shari ya nafsi zetu, na kutokana na uovu wa matendo yetu. Yule mwenye kuongozwa na Allaah basi hakuna wa kumpoteza, na Yule mwenye kupotezwa na Allaah basi hakuna wa kumwongoza. Ninashuhudia ya kuwa hakuna Mungu mwenye haqi ya kuabudiwa isipokuwa Allaah na ninashuhudia kuwa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ni Mja na ni Mtume wake.

Enyi Mlio Aamini! Mkhofuni Allaah kama apasavyo kukhofiwa, wala msife isipokuwa nyinyi [mshakuwa] ni waislam.[2]

Enyi watu Mcheni Mola wenu ambaye amekuumbeni kutokana na nafsi moja, na akaumba kutoka humo mke na akaeneza kutokana na hao waume wengi na wanawake wengi. Na mcheni Allaah ambaye kwake mnaombana na jamaa. Hakika Allaah amekuwa juu yenu Raqiybaa, Mwenyekuchunga.[3]

Enyi Mlio Aamini! Mcheni Allaah na semeni kauli ya kweli ( sawasawa ). Atakutengenezeeni 'Amali zenu na Atakusameheni madhambi yenu; Na anaye mtii Allaah na Mtume wake, basi kwa yakini amefanikiwa mafanikio 'Adhwīm (Makubwa).[4]

Hakika MANENO YA KWELI KABISA NI QUR-AAN, na UONGOFU BORA KABISA ni wa MUHAMMAD ( SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam ). Na Mambo maovu kabisa ni ya kuzua. Kila kitakachozushwa ni BID'AH na kila Bid'ah ni upotevu (Upotofu) na kila upotevu ni MOTONI.

Ammaa Ba'd.[5]



[1].*Kitabu hiki kilitarjumiwa kutoka katika mkusanyiko wa Khutbah za Shaykh 'Abdullaah 'Azzaam zilizo fasiriwa unaoitwa at-Tarbiya al-Jihaadiyyah wal-Binaa' [4/141-154]. Maelezo haya ya ziada yote yameongezwa na Mfasiri*
*[2]. Aali 'Imraan: 102*
*[3]. An-Nisaa: 01*
*[4].al-Ahzaab: 70-71*
*[5]. Utangulizi huu wa khutbah al-Haajjah ulijumuishwa na mfasiri na siyo sehemu ya maandiko halisi.*

Kitabu *al-Fawaa'id* ni katika vitabu bora kabisa vya Ibn al-Qayyim. Kilivyoandikwa ni kama vile mtoto wa miaka nane amekaa na anazungumzia uzoefu wake katika maisha. Na ni kama alivyoziita, *al-Fawaa'id [Nukta Zenye Manufaa].* Kila kitu alokiandika Ibn al-Qayyim ni katika [mambo] mazuri yaloandikwa juu ya UISLAM. Kwa hakika Ibn al-Qayyim ni tunda lililoiva lilomea ( lililochipuka) kutokana na Ibn Taymiyyah. Ibn Taymiyyah ni wa pekee sana kutokana na 'Ilmu na Fahamu yake kubwa, na alitumia sehemu kubwa ya maisha yake kama Mujaahid katika vita moja na nyingine. Wakati fulani aliongoza , mapambano mwenyewe pindi WATAWALA WA SHAAM waliporudi nyuma katika kupambana na wa-TARTAS na wakasema: "Hatuwezi kuwakabili." Hivyo Ibn Taymiyyah akasema: "Tutawakabili [Tutapambana nao]." Na Allaah aliwapa ushindi.

Nasema: Ibn Taymiyyah alizalisha (tunda) lililowiva ambalo si la kawaida, ambalo ndiye Ibn al-Qayyim mwenyewe. Ibn al-Qayyim ni wa pekee sana kwa moyo wake wa ukarimu na 'Ibaada zake za kudumu. Wakati fulani alipita Makkah, na watu wa Makkah walishangazwa na 'Iabaadah zake alizokuwa akizifanya na kudumu kwake katika Dhikr (Utajo wa Allaah).[6]

Miongoni mwa vitabu alivyoviandika ni *al-Fawaa'id,* na aliandika vitabu vinavyohusiana Tarbiyah kama vile *Madaarij as-saalikiyn Sharh manaazil as-saa'iriyn ilaa Rabb al-'Aalamiyn,* na kitabu *I'laam al- Muwaqqi'iyn 'an Rabb al-'Aalamiyn* na ni kitabu chenye kujumuisha masomo ya Fiqh na 'Usuwl, kadhalika kitabu *Zaad al- Ma'aad Fiy Swiraat Khayr al- 'Ibaad*-Kuhusiana na Swala ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), Ramadhani, Hijjah, Vita, maswala ya Tiba [ponyo] n.k, Kadhalika kitabu *ar-Ruwh* na *Badaa'i al-Fawaa'id* na *al-Jawaab al-Kaafiy fiy as-Suaal 'an ad-Dawaa' ash-Shaafiy'.*[7]



---

[6]. Kwa maelezo kuhusu Historia ya Ibn al-Qayyim, tazama (vitabu) vifuatavyo: *Abjad al-'Uluwm (3/138)* cha Siddiyq Hasan Khan; *al-Bidaayah wan-Nihaaayah (14/234)* cha Ibn Kathiyr; *al-Badr at-Taaliy' (2/143)* cha ash-Shawkaan; *ad-Durar al-Kaaminah (4/21-23)* cha Ibn Hajar; *Tabaqaat al-Hanaabilah (2/447)* cha Ibn Rajab; *Shadharaat adh-Dhahab(6/168)* cha Ibn 'Imaad; *Tabaqaat al-Mufassiriyn (2/93)* cha ad-Daawuwd; pia *Ibn al-Qayyim al-Jawziyyah:Hayaatahu wa Athaarahu* cha Bakar Abuw Zayd.

*[7].Kwa hakika Ibn al-Qayyim ana vitabu maarufu zaidi ya thalathini [30] ambavyo bado vinaendelea kuchapishwa na kusomwa mpaka hivi leo.*

Katika kitabu chake *al-Fawaa'id*[8] anasema:

"Kuna mambo kumi yasiyo na maana ambayo hayana (Hayaleti) faida yoyote:

1. *'Ilmu isiyofanyiwa kazi*
2. *'Amali (kitendo) isiyokuwa na Ikhlaasw na haina al-mutaaba'ah*
3. *Mali iliyowekwa akiba [ILiyohodhiwa] kwani (aloichuma) mmiliki hafaidiki nayo hapa duniani wala hapati ujira wowote kutokana nayo huko Aakhirah.*
4. *Moyo usio na mapenzi wala hamu na Allaah wala [hauna hamu ya] kuwa karibu NAYE.*
5. *Mwili ambao haumtii wala haumtumikii Allaah*
6. *Kumpenda Allaah bila kutafuta Radhi zake.*
7. *Wakati ambao hautumiwi katika kutubia madhambi au Kutotumia fursa kwa ajili ya kufanya 'amali ambazo zitamkurubisha mtu na Allaah*
8. *Nafsi yenye kufikiria mambo ambayo hayaleti manufaa yoyote*
9. *Kuwatumikia wale ambao hawakukurubishi na Allaah wala hawakunufaishi katika maisha yako*
10. *Kumtumaini na Kumwogopa mtu ambaye yuko chini ya amri ya Allaah na ambaye nafsi yake iko katika mkono WAKE, hali ya kuwa hawezi kuleta manufaa yoyote, madhara, uhai, kifo au kujihuisha mwenyewe.*

Lakini ovu zaidi katika mambo haya ni (kuidhulumu) kuipoteza nafsi na kupoteza muda. Kuipoteza nafsi hufanywa kwa kupenda maisha yah ii Dunia kuliko ya Aakhirah, na kupoteza muda hufanywa kwa kuwa na mawazo (matarajio) yasiyo na maana.Uovu zaidi nikufuata matamanio yake na kuwa (njozi) matarajio yasokoma, ili hali kheri yote inapatikana kwa kufuata njia ya sawa na mtu kujiandaa kukutana na Allaah, na Allaah ndiye chanzo cha Msaada.



*[8].pg.161-162*

Hapa alifupisha maovu yote kwa mambo mawili haya:

Kuidhulumu (Kuipoteza) nafsi na Kupoteza wakati (Muda). Kuipoteza nafsi hufanyika kwa kuipenda hii Dunia badala ya Aakhirah; na Kupoteza wakati huwa ni kwa kuwa na matumaini/matarajio yasokoma na mtu kufuata matamanio yake ni dalili kuu ya uovu (uasi). Kufuata uongofu na kufanya maandalizi ya kukutana na Allaah ni msingi wa kheri yote.

"Basi ama Yule ambaye (amevuka mipaka) aliyeasi na akaipenda zaidi hii Dunia (Maisha ya hii Dunia), hakika mashukio/mafikio yake yatakuwa ni Jahannam. Na ama Yule ambaye alikhofu kusimamishwa mbele ya Mola wake na akaikataza nafsi yake na Hawaa (Matamanio Maovu) hakika Jannah ndiyo itakayo kuwa makazi yake."[9]

Kupenda maisha ya hii Dunia hufisidi Moyo, na yule mwenye kuogopa atajiandaa maandalizi ambayo hayatapoteza (Hatajidhulumu) muda wake. Hizi ni ishara mbili za mabadiliko [Mazuri]. Kuogopa kusimamishwa mbele ya Allaah, kunakopelekea maandalizi ya kukutana NAYE, na kutokutumia wakati vibaya. [Mambo] Haya huhuisha Moyo. Kwani ,Moyo huhuishwa kwa kujitenga na matamanio na kufuata mwongozo.

"Ewe Daawuwd! Hakika tumekujaalia kuwa khalifah katika ardhi, basi wahukumu watu kwa haki wala usifuate matamanio ya nafsi yasije yakakupoteza na njia ya Allaah."[10]

Matamanio ni chanzo cha uonevu (Ukandamizaji) na ni chanzo cha mafuko, na ni chanzo cha madhambi makubwa, na ni chanzo cha kila uovu, kwa sababu anayefuata matamanio yake amejitenga mbali na uongofu. Hivyo jukumu letu ni kama Allaah alivyosema:

" Na fuata yaliyofunuliwa kwako, na vumilia mpaka Allaah atoe hukumu yake, na ndiye Mbora wa kuhukumu [Mahakimu].[11]



---

*[9]. an-Naazi'aat: 37-41.*
*[10]. Swaad: 26.*
*[11]. Yuwnus: 109*

Kufuata matamanio hutokana na pupa, na Subra ni mtu kwenda kinyume na Matamanio yake. Yule mwenye kuuzuwia (Kuudhibiti) ulimi wake anausubirisha ulimi wake kutokana na kujiingiza (kuvamia) siri za watu wengine. Yule mwenye [kulizuwia jicho lake] kujizuwia kutazama (ya haraam) anayasubirisha macho yake kutokana na matamanio ya kutazama (maasi). Yule mwenye subra katika zinaa anayazuwia matamanio ambayo yanamsukuma yeye kufanya kitendo kiovu. Yule mwenye kuvunja swawmu yake wakati wa Ramadhaan, anafuata matamanio ya tumbo lake, na subra ni kuyazuwia matamanio haya. Yule anayethibiti [anayesimama imara] wakati vita vimekuwa vikali (Vimepamba moto) anayazuwia matamanio yake ya kukimbia ili kuokoa maisha yake. Yule anayekuwa na subra katika jela za madhalimu atakumbana na matamanio ya Dunia yanayomsubiri nje ya [Kuta za] jela. Yule anayekuwa na subra katika umasikini wake, anajizuwia na matamanio ambayo yanamshawishi yeye kuchukua mali ambayo ni haramu kwake, au kufanya kazi ambayo ni haramu kwake, ili kupata fedha kwa njia yoyote. Kwa sababu ya hili, chanzo cha uovu wote – kama tulivyosema – ni kuwa na matarajio [maovu] yasokuwa na ukomo, yanayopelekea katika kupoteza wakati, ili hali hujui saa yako itafika lini, na pindi ambapo mwitaji wa Allaah (atakapoita) atakaposema: “Njoo, ni wakati wa kwenda kwa Allaah ‘Azza wa Jalla.”

Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amesema:

“*Faidika (Yatumie vizuri) na matano kabla ya matano (Mengine): Ujana wako kabla ya uzee wako, Afya yako kabla ya maradhi yako, Mali yako kabla ya umasikini wako, Muda wako (wasaa) kabla ya kushughulishwa kwako (kukosa muda na kuwa na shughuli nyingi), Na Uhai wako kabla ya kifo/mauti yako .”*[12]

Tumia ujana wako vizuri, kwa sababu leo hii unaweza kufunga sawmu za Sunnah, na kesho, pindi unakaribia uzee, utahitaji kuilisha na kuimarisha nafsi na mifupa yako, hautaweza kuvumilia tabu za funga.



---

*[12].Imesimuliwa na ‘Abdullaah Ibn ‘Abbaas katika al-Mustadrak cha al-Haakim(7927), na amesema kuwa ni swahiyh kwa sharti la Bukhaariy na Muslim, na Ad-Dhahabi amekubaliana nae, kama alivyofanya al-Albaaniy (Tazama kitabu chake cha Iqtidaa’ al- ‘Ilm al-‘Amal; Pg:170)*

Sasa hivi wewe ni kijana unayeweza kuamka na kuswali usiku, kubaki kwa muda murefu katika Rukuu' na Sijdah ambapo waweza kujiwasilisha kwa Rabb wa Walimwengu akushuhudie , au kwa siku moja akufanye rafiki katika upweke kaburini kwako. Sasa hivi uko katika umri bora kabisa wa maisha yako, umri wa ujana wako. Umri wa ujana, ee ndugu zangu ni umri (Muda ) wa jitihada na (Harakati). Ni wakati ambao unatakiwa kujitahidi na kujitoa! Ni wakati ambao haujawa (haujabanwa) na majukukmu mengi, kwani uko peke yako, ama una mke na mtoto tu. Kesho kadiri miaka inavyozidi kwenda, majukumu yanaongezeka, na matatizo ya ulimwengu kukupata, a unatamani kutatua matatizo ya familia yako, wanao, na ndugu zako – hili litachukua wakati wako mwingi.

Hivyo, sasa uko katika umri wa ujana wako wa kujitahidi na kujitoa. Mara nyingi mimi husema kwamba mimi nashangazwa sana na kijana anayeogopa! Ni kitu gani anachokiogopa? Na akiwa muoga katika umri huu, kesho atakuwaje? Kipindi hiki ni kipindi 'Adhwim sana katika maisha ya mtu. Kijana anaandaliwa kuitoa khasa nafsi yake kwa ajili ya Allaah 'Azza wa Jalla. Kwa sababu ya hili, tukiwaangalia watu walioiletea ushindi Dini ya Allaah, tutakuta kwamba wote walikuwa vijana. Kwa hakika wengi wao – 3/4 au 4/5 yao – walikuwa chini ya miaka 20 kwa sababu ndiyo umri wa kufanya bidii na kujitoa.

Katika Swahiyh mbili[13] 'Abdur-Rahmaan Bin 'Awf amesimulia:

"Nilikuwa nimesimama katika safu siku ya Badr. Hivyo kijana mmoja akanisogelea alikuwa katika umri wa baleghe , au karibuni tu katoka katika baleghe – na akasema: 'Ee ammi! Abuw Jahli yuko wapi?' Hivyo nikamwambia: 'Unataka nini kwake?' *Amechanganyikiwa: Huyu kijana anamuulizia Abuw Jahli shupavu, kamanda wa Jaahiliyyah.* Kijana akajibu: 'Nimesikia kwamba anamtukana Mtume wa Allaah (SwallaaLlaahu 'Alayhi wa Sallam). Hivyo Wallaah, nikimuona kivuli changu hakitoachana na chake mpaka nimuue ama [yeye] aniue[ mimi]'.



*[13].al-Bukhaariy (3988), Muslim (1752), al-Haakim(3/425), at-Tabariy katika Taarikh yake (2/454), na al-Bayhaqiy katika Dalaa'il an-Nubuwwah (3/83)*

Kisha kijana mwingine akanikaribia (Akanisogelea) ambaye alikuwa umri kama wake (Yule wa mwanzo). Akaniambia: 'Ee ammi! Yuko wapi Abuw Jahli?' Nikamuuliza: 'Unataka nini kwake?' Akajibu: 'Tumesikia kuwa alikuwa akimtukana Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam). Wallaahi, nikimuona kivuli changu hakitaachana na chake mpaka aniue ama nimuue'.

Baada ya muda kidogo nikamuona Abu Jahli kwa mbali. Hivyo nikasema: 'Huyu mtu wenu [yaani mtu mnae mtafuta]' na nilitamani kwamba ningekuwa katika mbavu za kijana huyu – yaani nilitamani kwamba ningekuwa katika kifua cha kijana huyu, na kwamba moyo wangu ungekuwa kama wa kijana huyu: Moyo wenye pupa/juhudi na wenye nguvu. Na ukitaraji kufa. Hivyo (wakaondoka) wakamwendea. Punde tu wakarudi wakisema: 'Ee Mtume wa Allaah ! Tumemuua!' Mtume wa Allaah (swallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akauliza: 'Nani kati yenu [ndiye] amemuua?' Mu'aadh Bin 'Amr Bin al-Jamuw'[14] akasema: 'Mimi nimemuua' na Mu'aadh Bin 'Afraa'[15] akasema: 'Mimi nimemuua.' Kisha (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akawauliza: 'Je, tayari mmezipangusa panga zenu?' Wakasema 'Hapana [Bado]' Mtume (SwallaLaahu 'Alayhi wa Sallam) akasema: 'Nionyesheni [panga zenu]' Hivyo Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akakuta Damu katika panga zote [mbili] na akawaambia *'Nyote mumemuua'*[16]

'Abdullaah Bin Mas'uwd akatafuta katika zile maiti, akamkuta Abuw Jahli akipumua pumzi zake za mwisho, na akamkalia juu ya kifua chake. Abuw Jahli akafungua macho yake akamwona Ibn Mas'uwd yuko juu ya kifua chake, na akasema katika hali ya kukata tamaa 'Je, haukuwa wewe ni miongoni mwa wachungaji [Wa Wanyama] wetu huko Makkah?'



*[14].Yeye ni Mu'aadh Bin 'Amri Bin al-Jamuw' al-Answaariy al-Khazrjiy as-Salamiy. Alishuhudia Bay'at al-'Aqabah, na vita vya Badr pia. Alifariki wakati wa Khilaafah ya 'Uthmaan (RadhiyaLlaahu 'Anhu). (Taz. al-'Isaabah fiy Tamyiyz as-Sahaabah: 3/429)*

*[15]. 'Abdur-Rahmaam Bin 'Awf amesema kwamba Mu'aadh Bin 'Afraa' hakupata ngawira za Abuw Jahli kwani aliuawa baadaye siku hiyohiyo (Taz.Mishkaat al-Masaabih:2/352)*

*[16].Mu'aadh Bin 'Amr Bin al-Jamuw' amesimulia: "Nilimpania Abuw Jahli siku ya Badr. Hivyo nilipomwona, nilimfuata na nikampiga, nikamkata katikati ya mapaja yake. Ghafla mwanae Ikrimah akanipiga mshale katika bega langu, mkono wangu ukawa waning'inia umeshikiliwa na kipande cha ngozi ya mwili. Hali hii ilinisababisha nisiweze kupigana muda ulobakia siku hiyo, kwani nilkuwa nikiuburuza mkono nyuma yangu! Mwisho kabisa niliposhindwa kabisa kuuburuta nikaukanyaga chini na mguu wangu nikauvuta mpaka ulipokatika" [Taz. Siyar A'laa an-Nubalaa: 1/250-251 cha adh-Dhahabiy]*

Ibn Mas'uwd akasema: 'Hakika nilikuwa , ewe adui wa Allaah.' Kisha Abuw Jahli akasema: Umejiweka mwenyewe katika wakati mgumu, ewe mchunga Ngamia. Unakaa juu ya kifua changu? Hakuna mtu ambaye amewahi kukaa juu ya kitu cha hishma kama hiki.' Kisha Ibn Mas'uwd akamwambia: 'Ni siku ya nani hii leo? Nani ndiye mshindi? Allaah na Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)[17]

Kiukweli kuna usimulizi mwingine ambao hauwezi kuthibitishwa usahihi wake, kwamba (Abuw Jahli) alisema: "Mjulishe Muhammad kwamba nitakuwa adui yake mpaka pumzi yangu ya mwisho" Kadhalika kuna usimulizi kwamba wakati 'Abdullaah Bin Mas'uwd alipokuwa Makkah, Abuw Jahli alimpiga na akamjeruhi sikio lake. Hivyo wakati Ibn Mas'uwd alipokuwa amemkalia Abuw Jahli kifuani, alimkata kichwa chake.Imesimuliwa kwamba kisha akatoboa tundu katika siko la Abuw Jahli, akafunga kamba (kupitia tundu hilo), na akakiburuta kichwa hicho kwa kamba hiyo.Inaonekana kuwa kichwa cha Abuw Jahli kilikuwa kikubwa sana na Ibn Mas'uwd alikuwa ni mnyonge na ni dhaifu. Kwa hivyo pindi Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amekiona kichwa cha Abuw Jahli kilivyojeruhiwa akaanguka kusujudu kumshukuru Allaah, akasema: "Naapa kwa Yule ambaye hapana anayestahiki kuabudiwa kwa haqi isipokuwa YEYE, kuna Fir'awn katika kila ummah, na huyu ni Fir'awn wa ummah huu."[18]

Hii ni Hadiyth katika Swahihayn; Na pia imesemwa kwamba Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) baada ya kuona kamba imepitishwa katika tundu la sikio la Abuw Jahli , akakumbuka siku Abuw Jahli (alipomuumiza) alipomjeruhi Ibn Mas'uwd huko Makkah, na kisha akamwambia Ibn Mas'uwd: "Sikio kwa sikio, na kichwa ni ziada."[19]



---

*[17].Imesimuliwa na Anas, na Imenukuliwa na al-Bukhaariy (3963), Muslim (1800), Abuw Daawuwd (2709) ,Ahmad (3/115, 129, 236) na al-Bayhaqiy katika ad-Dalaa'il (3/86-87)*

*[18].Imenukuliwa na al-Haythamiy katika Majma' az-Zawaa'id (6/79), na amesema "Imenukuliwa na at-Tabaraan, na watu wake ni thiqqah, isipokuwa Muhammad Bin Wahb Bin Abiy Kariymah, na ni wakuaminika" Hivyo hadithi hii ni Hasan, na Allaah anajua zaidi. Kadhalika imennukuliwa na at-Tabaraaniy (8468-8476), na al-Bayhaqiy katika ad-Dalaa'il (2/261-262), na al-Bukhaariy (3941) na Abuw Daawuwd (2772) wote wamenukuu kipande kidogo cha Hadith hii.*

*[19]. Kwa Simulizi [habari] kamili kuhusu kuuawa kwa Abuw Jahli, taz. Fat-h al-Baariy (7/342-354), na Sharh swahiyh Muslim (12/159-160)*

Nasema: Huyu ndiye Abuw Jahli ambaye watu walipata unafuu kutokana na uwepo wake kupitia vijana wawili ambao walikuwa katika ujana wao (umri mdogo). Walikuwa kati ya miaka 17, ambao uliwaruhusu wao kuwa katika masomo ya advance! Kila mmoja wao alimkabili na kumuuua kiongozi wa heshima wa Maquraysh, Abuw Jahli, wakimpa bishara njema Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) juu ya kummaliza kwake. Na ukiangalia katika vita vya badr, Khandaq, Mu'tah n.k hautakuta isipokuwa vijana.

Katika vita viwili vya Dunia, Uingereza na Mataifa mengine makubwa yalikuwa yakitegemea sana vijana ambao walikuwa kati ya miaka 17,18 na 19 katika kufanya operesheni za hatari zaidi, kwa sababu walikuwa wameandaliwa kufanya lolote, na hawabaki kufikiria kwa muda murefu. China ilikuwa ikiwapa mafunzo wapiganaji wake wa kujitoa muhamga, na kuwashauri wao kutegemea watu wa umri huo kutekeleza operesheni zao, wakisema: "Operesheni zinazohitaji mtu kuyaweka maisha yake katika hatari kubwa hazitakiwi kufanywa na walio na umri mkubwa [watu wazima], kwa sababu watasimama na kujifikiria wenyewe: 'Matokeo yake yatakuwa nini? Kuna manufaa gani katika hili?'" Kwa hivyo Falsafa na mawazo haya yatawazuilia wao katika juhudi na kujitoa mhanga, na harakati na mapambano huwa hayazai ushindi mapema kwa wale ambao husimama na kufikiria sana. Badala yake huenda kwa wale ambao wana hamasa/ari na moyo.[20] Hivyo ari na hamasa ndivyo vinavyopelekea kujitoa (mhanga). Lakini kuhusu kufikiria sana, hili ndilo linalomwambia mtu kwamba: " Usijitolee, na wala usijitoe muhanga mwenyewe." Kawaida Nafsi huwa na uoga na kurudi nyuma na huwa haitaki kujitoa muhanga. Hujitia katika kufikiria (mawazo). Hivyo mtu hisia zake zikimwambia: "Jitoe, Allaah atakulipa." Kisha nafsi [akili] husema "Usipunguze mali yako" Ikiwa hisia zake zitasema "Jitoe [mhanga] mwenyewe" nafsi inakwambia "Ukibaki utaunufaisha sana Uislam" n.k. Kwa sababu ya haya, utakuta kwamba watu wa fikra na falsafa maneno yao hubaki hewani tu wakati maisha yao halisi hayabadiliki, bado yapo (chini usawa mwanzo wa mlima) duni. Kuna tofauti kubwa kati ya yale wanayoyalingania na maisha yao (wanayoishi).



*[20].Hii ni sawa ikiwa kwamba jambo limethibiti kuwa ni sahihi kulingana na shari'ah na siyo wakati ambapo mtu anatumia hisia na jitihada/fikra kama chanzo katika matendo yanayopingana na Shari'ah.*

Kwa hiyo ni lazima tuzingatie (umri wa) ujana wa mtu. Anas Bin Maalik amesema: "Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikuja Madiynah pamoja na Maswahaba zake, na hapakuwa na mtu yeyote mwenye mvi kichwani mwake isipokuwa Abuw Bakar ambaye alikuwa amepaka ndevu zake Hinnah na Zafarani."[21]; Na Abuw Bakar alikuwa na miaka 51 kwa wakati huo, na 'Umar alikuwa na miaka 41, na hii ilikuwa ni baada ya miaka 13 ya Utume. Lakini kuhusiana na mwanzo wakati Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ametumilizwa na watu wakamwamini Abuw Bakar alikuwa na miaka 38, na wote waliosilimu walikuwa na umri kati ya 15-25, na ukiongeza na wale waliokuwa watoto.

Allaah Tabaaraka wa Ta'ala atauliza maswali maalumu kwa vijana siku ya Qiyaamah. "Miguu miwili ya mja haitasogea katika mahala pake hadi iulizwe kuhusu mambo manne: Kuhusu Umri (Uhai) wake na aliufanyia nini, Kuhusu ujana wake na namna alivyoutumia, 'Ilmu yake aliitumiaje, riziki yake aliipata wapi na aliitumiaje."[22]

Allaah Tabaaraka wa Ta'ala atamuuliza kuhusu umri wake. Kisha atamuuliza swali la pili, linalohusiana na ujana wake,ingawa [umri wa] ujana ni sehemu ya umri wake ambao aliulizwa! Haijalishi, Allaah ametenganisha kipindi cha [umri wa] Ujana kwa ajili ya kumhoji:

"Allaah ndiye aliyekuumbeni katika udhaifu, na baadaya udhaifu akafanya nguvu, kisha baada ya nguvu akafanya udhaifu na uzee. Anaumba apendavyo; Naye ni MJUZI,MWENYE UWEZA."[23]

Hakika uko katika umri ambao Shaytwaan atakuingia wewe kwa njia ya masomo yako na kwa njia ya matarajio yasokuwa na mwisho. Ukiambiwa lingania katika njia ya Allaah Tabaaraka wa Ta'ala au tumia sehemu ya muda wako kwa ajili ya Allaah, Shaytwaan anakuingia na anakwambia:



---

*[21].al-Bukhaariy (3919 na 3920); Taz. Fat-h al-Baariy (7/302-303)*

*[22].at-Tirmidhiy (2417) na al-Albaaniy ameisahihisha katika Sahiyhat-Targhiyb (1/126) na as-Silsilah as-Sahiyhah (946)*

*[23]. Ar-Ruwm: 54)*

"Sasa hivi bado uko shule. Kesho, pindi ukipata stashahada – silaha katika jamii – utaweza kumtumikia Allaah."

Kwanza kabisa; Haufahamu ni lini utahitimu, na haufahamu ni lini utakufa, na haufahamu ni katika hali gani utakutana na Mola wako.Kwa hivyo kuwa makini kufuata matarajio yasokwisha.

Pili; Ukiwa huwezi kutenga muda wako kwa ajili ya [Kumtumikia] Allaah katika kipindi cha ujana wako, baadaye [wakati ujao] hautaweza kabisa [kuwa na muda wa kumtumikia Allaah]. Tofauti iliyopo hapo ni kati ya wale ambao wamekulia katika Uislam tagu wadogo na wale ambao wanaingia katika Uislam uzeeni. Tofauti ni ipi? Hii ni kwa sababu *Kustawi/Kuimarika katika Uislam katika umri mdogo ni rahisi.* Uislam unakuwa sehemu ya maisha yako (tangu) ukiwa mdogo, na midomo yako [ulimi], Nafsi na Maisha yako yanafungamanishwa katika sehemu ya Uislam. Kwa hakika unafungamanishwa katika sehemu ya mwili wa Uislam, kama vile mti mdogo na mti mkubwa: Mti mkubwa una shina lililo imara na magome makavu (Magumu), na kufanya ni vigumu kuubadilisha mwelekeo ambao matawi yake yanaelekea. Mti mchanga/mdogo kwa upande mwingine, waweza (kuugeuza) kuuelekeza upande wowote uutakao kwani bado wawezekana kushikwa na mikono yako. Kwa sababu ya hili, Allaah Mola wa Walimwengu wote atamweka katika kivuli kijana huyu (aliyekulia na) aliyelelewa katika kumtii Allaah, siku ambayo hakutakuwa na kivuli kingine: "Watu SABA Allaah Ta'ala atawafunika katika kivuli chake, siku ambayo hakutakuwa na kivuli isipokuwa kivuli chake… (Ni pamoja na) Kijana aliyekulia katika [Twaa'] kumwabudu Allaah…"[24]

Kwa hakika nimeona kwamba wale ambao huingia katika Da'wah wakiwa katika mdogo wako tofauti sana na wale wafanyao hivo katika umri mkubwa (wakiwa ni wazee). Pindi mwanafunzi anapoingia katika Da'awah ya Kiislam katika umri mdogo wa shule na akaishi katika mipaka yake mpaka mwisho wa uhai wake, mtu huyo anaathirika nayo na inakuwa huwezi kumtenganisha na Uislam. Laikni kwa mtu mkubwa [mzee], na wadhifa (Madaraka) wake, Utajiri (Mali), Watoto n.k –



---

*[24 ].Sehemu ya Hadiyth ndefu iliyonukuliwa na al-Bukhaariy (1423) na Muslim (1031)*

Hasa ikiwa Dunia ilikuwa imemuelemea (Alikuwa kaikumbatia) na akaamua kutubia, anataka kuingia katika Uislam kwa masharti. Kwa hiyo kama alikuwa Waziri anataka aheshimiwe, na kuingia katika uislama kwa hadhi ileile ambayo alikuwa nayo kabla (akiwa na cheo chake). Kwa hiyo inakuwa ni vigumu kwake (Haiwezekani) Kuathirika nayo (kuifuata Dini kiukamilifu). Anaingia katika Uislam akiwa na tamaduni (Tabia) nyingi za Jaahiliyyah kama vile mapenzi ya Dunia na kupenda kutukuzwa (Kuhishimiwa). Anataka watu wamuhishimu. Siyo rahisi yeye kukaa katika mkao mzuri na kujifunza Dini yake kama ilivyoteremshwa na Allaah. Zaidi kuna mizizi mingi ambayo imepandwa katika mila au tamaduni za Jaahiliyyah ambazo ziliambatana (Ziliyazunguka) na Maisha yake. Kwa mfano, hapa kuna mke wake ambaye alizoea kucheza kwenye sherehe, na huyu ni binti yake ambaye sasa amezoea kutembea na wanaume (wavulana), na huyu ni ndugu yake ambaye amezoea kunywa pombe naye akiwepo, na huyu ni binti yake mwingine ambaye amezoea kushikana mikono na wageni wa kiume wanaokuja, na huyu ni dada yake ambaye amezoea kuwakaribisha wageni hawa, akikaa mbele yao mguu mmoja juu ya mwingine (*Amekunja nne*), na akinywa chai na kahawa pamoja nao. Yote haya [ni lazima] yanatakiwa kubadilishwa. Ikiwa anataka kuishi kweli maisha ya kiislam atakutana na ugumu mkubwa sana katika kujaribu kufungamanisha maisha ambayo tumeyaonesha hapo juu ili kuendana na Dini.

Hali hii ni tofauti ikiwa angeingia katika Da'awah ya kiislam katika umri mdogo [ujana], akaufahamu Uislam, amepambana na watu wake kwa muda murefu, na hajaoa isipokuwa msichana [Mwanamke] wa kweli wa kiislam, kwa sababu yeye ni muislam na anataka Uislam kama sharti la mwanzo la Ndoa. Lakini kwa Yule ambaye ameishi maisha yake bila mwenendo wa kiislam ndiye anayetafuta mwanamke mwenye mali, binti wa mfalme huyu, binti wa waziri huyu, binti wa tajiri huyu, hii ni kwa sababu anaoa ili tu kuboresha hadhi yake (Kuwa na maisha mazuri) kupitia mgongo wa binti huyu. Anatamani kutajwa pindi binti au familia yake binti ikitajwa; au kuweza kuhudhuria hafla/mkutano na kusema: “Sasa nina udugu na Waziri, Sasa mimi ni sehemu ya familia yake.”

Kwa sababu ya mambo haya, pindi akitaka kuyaweka kando (Kuyaacha) haya yote na kurudi katika (kuutumikia) utumwa wa Uislam, atakuta ni vigumu mno. Atafanyaje kuhusu marafiki zake ambao wamejengwa katika misingi ya Riba? Atafanya nini kuhusu ardhi yake ambayo aliinunua kwa pesa ya mkopo wa benki? Atafanya nini na marafiki zake wanaomiliki ardhi, ambao wako kidunia? Atafanyaje katika haya yote? Atajitenga mwenyewe katika haya yote; Atajiteanga na marafiki zake, atajitenga na wafuasi wake, ataacha kwenda katika sherehe za dansi za usiku – Haya yote yatakwisha. Si rahisi mtu kuyaacha haya yote na kurudi kwa Allaah.

Kipindi cha ujana wa mtu ni katika vipindi adhimu sana cha maisha ya mtu. Niamini, ndugu zangu: Nimewaona baadhi ya wale walioongozwa na Allaah katika kutekeleza swalah za faradh za kila siku, na kutoa Zakaah katika uzee (Umri mkubwa), na mmoja wao ailiniambia: "Nahisi kama vile mimi ni Munaafiq, kwa sababu siwezi kuendesha kampuni yangu isipokuwa kwa kuhusisha [kuingiza] Riba, kwani mahitaji yangu kwa mwezi yanazidi malaki. Pindi ninaposwali nahisi uchungu sana, na nashindwa kuachana nayo. Wakati huoho natamani kurudi kwa Allaah." Kwa hivyo kuna ugumu mkubwa sana unaoambatana na kurejea kwa Allaah 'Azza wa Jalla katika umri huu wa uzee.

Nakumbuka tulikuwa tukiandaa mikutano huko 'Ammaan ambayo ilikuwa ikihudhuriwa na wale wenye vyeo vikubwa [Vya juu], wamiliki wa Makampuni, wasomi, n.k. Hivyo mmoja wa waliohudhuria akaniuliza: "Unafikiriaje juu ya mtu ambaye hajawahi kufunga katika maisha yake na ana umri wa miaka 40 au 50?" Hivyo nikamjibu: "Kuna fat-wah kutoka kwa ma-HANAFIY kwamba Kufuta dhambi moja ya aina fulani kunafuta madhambi yote (ya aina hiyo) ambayo mtu amekosa. Hivyo ikiwa mtu atafunga miezi miwili mfululizo, funga itamfutia yeye madeni ya funga zote anazodaiwa." Mmoja wa waliohudhuria ambaye alikuwa kati ya miaka 40, na hajawahi kuswali wala kufunga katika maisha yake – aliipenda sana hii fat-wah na akaamua kutubia kwa Allaah. Hivyo nikampa somo hili na nikapoteza mawasiliano kwa muda fulani.

Baadaye nikatembelea nyumba ambayo nilitoa fat-wah hii, na nilishangazwa kumkuta mtu ambaye ndiye aliniuliza swali hili akiwa [amekaa] katika nyumba hii, na akaniambia: " 'Je haufahamu?' Nikamjibu 'Kufahamu nini?' Akanijibu: 'Kwa muda fulani sasa, Fulani Fulani, mtu maarufu, alisikia Fat-wah uliyoitoa, na siku iliyofuata, alianza kuswali na kufunga na alikuwa ni mfanya biashara. Alikuwa akifunga katikati ya Julay, na familia yake ikawa na khofu sana kutokana na hali yake kwa sababu alianza kufunga. Hivyo wakaenda kumuuliza 'Ulamaa fulani na akasema: 'Ikiwa amefanya Tawbah, anatakiwa kufunga kwa wingi kadiri awezavyo.' Nikamjibu: 'Hapana, sikujua kuhusu hili'."

Mtu huyu ambaye alitubu baadae akaniambia: "Watu walikuwa wakinijia katikati ya (siku za) joto mwezi huo. Yaani katika siku hizi tatu au nne za Julay, hakujawahi kuwa na joto kali 'Ammaan kama hili" na alikuwa ni mfanyabiashara ambaye alikuwa na maduka matatu: Moja huko mlima 'Ammaan, lingine mlima Husayn na lingine mlima al-Wubaydah. Akaendelea [kusema]: "Hivyo watu walikuwa wakija kwangu kuchukuwa maji katika Friji yangu nami nikiwa nimefunga. Siku nzima mdomo wangu ulikuwa ukijaa mate kama vile (Nimeona) 'Suws'" na Suws ni kinywaji ambacho huwa tunakitumia sana kukata kiu na hukata kiu kwa haraka sana. Hakika ndo swaumu yake! Sasa hivi yuko makini na mambo ya Dini yake. Katika stoo ya nguo za wanawake aliyokuwa akiimiliki, wanawake walikuwa wakija kujaribisha nguo. Walikuwa wakijaribisha nguo za nje, za ndani n.k. Hivyo alihisi kwamba aina hii ya kazi ilikuwa haiendani na mfumo wake mpya wa Kiislam. Hivyo alisisitiza sana katika kusitisha haraka mno biashara yake hii. Alisafisha maduka yake matatu haya, na akaja kwangu akiwa na nguo nyingi sana akanambia: "[Nguo] Hizi!Wape masikini" Hakutamani chochote zaidi ya kuacha biashara yake ambayo ilikuwa ikivutia wanawake na akabadilisha biashara yake kwa (kuanzisha) ile ya Mazulia (kapeti). Akasema "Stoo za mazulia haziwavutii sana wanawake."

Baada ya muda nikamuuliza: "Uliwezaje mwenyewe kufikia hatua hii?" Akanijibu: "Nilizoea kuuza Dinari kati ya 2000 na 3000 za Jordan kwa sababu ya biashara kwa siku, ambazo sawa na Dola 6000 hadi 7000 za ki-Marekani"

Na kwa hakika takribani nusu au robo tatu yake ilikuwa ni faida. “Lakini hata hivyo, sikuwahi kuhisi kuwa nilikuwa tajiri. Sasa napata moja ya kumi [1/10] ya mauzo hayo,na nahisi kuwa mifuko yangu imejaa utajiri.Nahisi nimebarikiwa!”

Nimewapa mfano huu kubainisha kwenu nyinyi ukweli kwamba kufanya Tawbah uzeeni (Katika utu uzima) ni kazi ngumu na yenye kuchosha. Mtu huyu baada ya kuizingatia (Kuilinda) Swawmu yake, akarudi (akatazama) katika biashara yake. Baada ya kuisafisha biashara yake, akaigeukia Familia yake (Watu wake) kufanya mapinduzi katika kuirekebisha. Mke wake hakuwa akivaa mavazi marefu, binti yake pia hakuwa akivaa mavazi marefu – Walikuwa wakiishi maisha ya kisasa huko ‘Ammaan; Naye ameishi maisha yake kwa kipindi kirefu huko Amerika. Mwishoe, matatizo yakaibuka kati yake na mke wake, na aliweza kumdhibiti na kumpa chaguo: Aidha maisha na mimi na Uislam, ama uniache na urudi nyumbani kwa wazazi wako. Kama nilivyokuambieni, mtu huyu alikuwa na msisitizo na msisitizo huu uliwekwa kwa nguvu (Kwa ukali). Lakini hata hivyo, suala hili lilimgharimu mno.

Lakini kwako wewe, mambo yote yako mikononi mwako. Waweza kuchagua mke wako, njia ya maisha yako, na kazi ambayo inaendana na Shari’ah ya Allaah na yenye kumridhisha Rabb (Mola) wako.Hivyo kuanzia sasa tengeneza mambo yako kwa kuzingatia [Kulingana na] Uislam. Ukifanya hivyo hautapata shida yoyote baadae. Hivyo ukiitumia vizuri fursa ya ujana wako, utapumzika (Hautapata shida) kesho wakati wa uzee (Utu uzima) wako. Kadiri umri wako unavyozidi kwenda, itakuwa vigumu kwako kujifunza Dini yako ya Kiislam, Na itakuwa vigumu kwako kuitekeleza. Kutokana na hili ‘Umar [Radhiyallaahu ‘Anhu] alikuwa akisema: “Jifunze *(Soma)* kabla haujapewa vyeo *(Yaani nafasi ya uongozi au mamlaka)* maishani.” ‘Abdullaah Bin Marwaan aliaminika au alikuwa ni katika ma-‘Ulamaa wakubwa wa Madiynah: Alikuwa anafahamu Fiqh, Hadiyth na Lugha ya Kiarabu. ‘Aamir ash-Sha’biy ambaye alijulikana kwa ‘Ilmu yake ya Fiqh na Hadiyth hakuweza kushindana na ‘Abdullaah Bin Marwaan, pamoja na kwamba alikuwa ni miongoni mwa ma-Haafidhul Qur-aan, Hadiyth, na alikuwa Mjuzi wa Lugha ya Kiarabu.

Pindi Marwaan alipofariki zikaja taarifa kuwa sasa ulikuwa ni wakati wa Ash-Sha'biy kuchukua nafasi hiyo ya Uongozi. Hivyo ash-Sha'biy akauchukua Msahafu akauambia:"KWAHERI!" Aliuaga Msahafu kwa uchungu na [huku] machozi [yakimtoka], kwani alikuwa akijua kuwa Uongozi na matatizo yanayoambatana nao, vitamzidia na hivyo kumfanya yeye asiweze kujifunza, kuisoma, na kuihifadhi (Qur-aan).

Kwa hivyo ndugu zangu:

Mko katika wakati 'adwim sana wa maisha yenu! Huu ni wakati wa kujitoa (Kufanya bidii), na huu ndiyo wakati wa kufanya 'Ibaadah, na ni wakati wa (Kufanya) Da'wah na huu ndiyo wakati wa (Kufanya) Harakati na Bidii. Hivyo ni juu yako kurudi katika Uislam, Kujifunza (Kuusoma), Kuutekeleza na Kuulingania (Kuutangaza): 'Ilmu, Vitendo na Ulinganiaji (Utangazaji). Fursa hii ikikupita ni fursa ya dhahabu ambayo haitajirudia tena. Ni muda mwingi kiasi gani wa ziada unaokuwepo wakati (Masomo (ya)) wa Chuo, na ni Fursa njema ilioje kwa wakati huo kurudi kwa Allaah, na ni Fursa nzuri ilioje kwa masiku haya katika kufanya 'Ibaadah, na ni Fursa nzuri ilioje kwa masiku haya katika kufanya Da'wah kwa wanafunzi wenzio na marafiki, unaowafahamu na usiowafahamu!

"Basi kumbusha (Ee Muhammad swallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), hakika wewe ni mkumbushaji tu. Wewe si mwenye kuwadhibiti."[25]

*"Faidika (Yatumie vizuri) na matano kabla ya matano (Mengine): Ujana wako kabla ya uzee wako, Afya yako kabla ya maradhi yako….."*

Sasa hivi unaweza kusimama wakati wa Swalah, na kesho hautaweza kuswali isipokuwa kwa kukaa. Sasa unaweza kufunga na kesho utakuwa na maradhi, hautaweza Kufunga. Hii ni Afya ambayo Allaah anahitaji kutoka kwako Swadaqah (Zakaah). Kodi ama Swadaqah ya Afya (Uzima) ni 'IBAADAH ambayo inasafisha kiwiliwili, inasafisha mwili,na inauhifadhi kutokana na kuharibika.



*[25]. al-Ghaashiyah: 21-22*

Kadiri (Mwili ) unavyozidi kutoa (Swadaqah hiyo) ndivyo unavyozidi kupata faida (Kunufaika) na Afya haishuki/haipungui kwa Kuzidisha 'Ibaadah. Bali Afya huongezeka na Kuimarika zaidi:

"….Mwombeni Maghfirah Rabb wenu, kisha tubieni kwake. Atakuleteeni (Kutoka) Mbinguni Mvua tele ya kumiminika na Atakuzidishieni nguvu juu ya nguvu zenu…"[26]

Kwa hivyo nguvu huongezeka kutokana na Maghfirah na Kumtii Allaah Ta'ala. Hii ni 'Asli kwa sababu 'Ibaadah hupumzisha mwili na mishipa [Neva], na hii hujenga mwili zaidi.

Mu – Afghani mmoja aliniambia kuwa baba yake ana umri wa miaka 120, na mpaka sasa hakuna jino lake hata moja lililong'oka. Huswali swala zake za Fardh (Swala tano) Msikitini, hasa Fajr na 'Ishaa. Kuhifadhika mwili kwa namna hii kunawezekana tu kwa kumhifadhi Allaah:[27]

"…(Mhifadhi) Mkumbuke Allaah, NAYE Atakuhifadhi (Atakulinda)…"[28]

Hivyo 'Ibaadah ndiyo inayohifadhi mwili (Kiwiliwili), na alimuradi tu uhusiano na Allaaah ni mzuri, 'Ibaadah hii itahifadhi kiwiliwili (Mwili): "…Mkumbuke Allaah NAYE Atakuhifadhi…"

"*Faidika (Yatumie vizuri) na matano kabla ya matano (Mengine): Ujana wako kabla ya uzee wako, Afya yako kabla ya maradhi yako, Mali yako kabla ya umaskini wako…"* Kwa sababu kama alivyosema 'Aliy (Radhiyallaahu 'Anhu) "Nashangazwa na mtu bakhili ambaye anaukimbia (Anauacha) Utajiri aloutafuta, na Kuutafuta Umaskini aloukimbia." Anaishi maisha ya mtu maskini hapa Duniani na atakuja kuulizwa/kuhojiwa katika maisha ya Aaakhirah kama mtu tajiri.



---

*[26]. Huwd: 52*

*[27]. Ibn Rajab al-Hambaliy amesema: "Mwenye kumjua [Kumtambua] Allaah wakati yu kijana na mwenye nguvu, Allaah atamhifadhi pindi akiwa mzee na amekuwa dhaifu, na atambariki kwa usikivu mzuri, uoni mzuri, nguvu na akili [Ufahamu] nzuri. Mmoja wa ma-'Ulamaa aliyeishi zaidi ya umri wa miaka mia moja alifurahikia sana nguvu zake na akili/fahamu yake aliruka kama mtu mwenye nguvu siku moja na aliulizwa kuhusu hilo. Akasema: "Nilizihifadhi nguvu zangu hizi kutokana na madhambi nilipokuwa kijana (mdogo), na Allaah amezihifadhi kwa ajili yangu mpaka sasa niko mzee." Kinyume chake pia itakuwa kinyume vilevile. Mmoja wa salaf alimuona mzee akiwaomba watu, na akasema: "Huyu ni mtu ambaye alimkataa/alimpuuza Allaah alipokuwa kijana (mdogo). Hivyo Allaah amempuuza naye sasa hivi uzeeni." (Jaami' al-'Uluwm wal-Hikam: 1/186)*

*[28].Sehemu ya hadiyth ndefu ilosimuliwa na Ibn 'Abbaas, na imenukuliwa na at-Tirmidhiy (2516), na al-Albaaniy ameisahihisha katika Dhilaal al-Jannah (316-318), kadhalika katika Mishkaat al-Masaabiyh (5302).*

Anakusanya pesa ili kwayo aje awanunulie watoto wake Pombe, au Magari, au ili kuwarahisishia watoto wake kutafuta wanawake kwayo, na mwisho wa siku atakuja kupigwa kwa Nyundo ya Chuma na MUNKAR na NAKIYR, na Malaika wa Adhabu katika kaburi lake. Na Malaika wanaomfuata Maalik katika moto watamuuliza juu ya kila chembe ya mali aloimiliki!

Kuna hadiyth ambayo ingawa ni ya Kufikirika (Ni ya Kubuni) ni yenye Kuathiri sana. Hadiyth yenyewe ni kwamba Tajiri alifariki, wanawe wakasema: "Tunahitaji mtu wa kuwa na baba yetu kaburini kwake kwa usiku mmoja tu." Hivyo wakachimba mashimo (Makaburi) mawili na wakayaunganisha moja na lingine. Katika kaburi moja wakamuweka baba yao na lingine wakaliacha wazi. Kisha wakatafuta mtu ambaye ni jasiri sana alale mwenyewe pembeni ya maiti ile (Katika kaburi ambalo liko wazi). Wakafanikiwa kumpata mfanyakazi mmoja na wakamwambia: Tutakupa Dinar alfu moja ikiwa utaweza (Kulala) kuwa na baba yetu usiku mmoja." Akasema Nitachukua fedha hiyo, na kama nitakufa, watoto wangu wataishi kupitia pesa hiyo. Ikiwa nitakuwa hai (kama sitakufa) nitaanzisha biashara kwa pesa hiyo." Malaika wa adhabu walishuka, wakisema: "Hawa ni watu wawili. Mmoja wao yuko hai, na mwingine hayuko hai (Amekufa, ni maiti). Mmoja anatumia usiku mmoja tu hapa, na mwingine atakuwa nasi siku zote. Kwa kuwa mtu huyu anaondoka kesho, hebu tuanze naye kumhoji kwanza."

Hivyo wakaanza (kumhoji) Kumuuliza:

'Wewe ni nani'

akajibu 'Naitwa Fulani Fulani'

'Unafanya nini kwa ajili ya (Kipato cha) maisha yako'

'Mimi ni [kibarua] mfanya kazi ninaye wabebea watu vitu vyao'

'Unawabebea watu vitu? Unatumia nini kubeba vitu hivi?'

'Natumia kamba ilotengezwa kwa Nyuzi'

‘Je, ulikuwa na hakika kwamba kamba yako ilikuwa twahara (Halali), na haikuwa najisi (Haikutokana na dhulmah)?’ Na ulipataje shilingi kumi ulononulia kamba hiyo?’

‘Nilifanya kazi kwa Fulani Fulani’

‘Ulikuwa na hakika kwamba fedha yake aliipata kwa njia ya halali na sii ya haram’

Basi waliendelea kumuuliza maswali kuhusu kamba na kazi yake kuanzia jua kilipozama mpaka asubuhi yake, baada ya kutoka kaburini. Hivyo watoto wa marehemu wakamwijia, wakamuuliza juu ya nini kilichotokea.

Akawajibu: ‘Baba yenu hataacha kuadhibiwa mpaka siku ya Qiyaamah.’

Wakamuuliza: ‘Kwanini?’

Akajibu: ‘Kwa sababu sikumiliki isipokuwa kipande hiki kimoja cha kamba ambacho huwa nabebea vitu; Na malaika wametumia usiku mzima wakiniuliza kuhusu kamba hii: Niliipata wapi, Nilienda nayo wapi, n.k. Je itakuwaje baba yenu, aliyemiliki bustani zote hizi, majumba, majengo? Ni lini watamaliza kumhoji?’

Kwa hakika hii ni hadiyth ya kubuni tu lakini inabeba maana kubwa sana na sababu ya kujifikiria. Kuulizwa maswali ni jambo zito [Gumu] sana. Kuliizwa/Kuhojiwa na Allaah ni kugumu mno. Suala hili siyo jepesi. Hivyo andaa zawadi kuanzia sasa na jiandae mwenyewe tayari kwa ajili ya kuhojiwa na Mola wako, na tambua kwamba kesho utasimama mbele katika mikono ya Allaah na utaulizwa kuhusu kila moja ya Vitendo vyako.

“Na Wafanyao Dhulmah watajua ni mgeuko wa namna gani watakaogeuka (Watakaogeuzwa).”[29]

Kwa hivyo ndugu zangu:

Ni mara ngapi nimewaambia kuwa mko katika umri mzuri wa maisha yenu, na kwamba ni lazima (mrudi) kuuelekea Uislam kwa ‘Ilmu, Vitendo na Kuutangaza! Ni rahisi kwako kujifunza, kuufanyia kazi na kuufundisha.



*[29]. Ash-Shu’araa: 227*

Usipofanya hivi kwa kipindi hiki utakuwa umeacha nafasi ikakupita ambayo haitakuja kutokea tena. Wasaa Hauregeshwi! (Hauna mbadala wake ukipita ushapita). Huenda usipate tena kipindi ambacho utakuwa na wasaa [mzuri] kiasi hiki, hivyo utumie vizuri! Jihadhari kuwa na matumaini yasokuwa na mwisho na kufuata matamanio yako! Matarajio haya hupoteza muda wako, na kufuata matamanio kunaharibu (Kunaathiri) moyo wako; Na nawashauri kusoma Qur-aan Tukufu kila siku! Nawaasa kuisoma angalau NUSU JUZUU, ili kwamba uweze kuhitimisha (Qur-aan yote) angalau kila miezi miwili.
Kadhalika nawaasa kudumu katika Adhkaar na Du'aa za asubuhi na Jioni. Zisomeni baada ya Swalat Fajr, na hudhuria Swala za Fajr na 'Ishaa msikitini:

"Mwenye kuswali 'Ishaa kwa jama'ah ni kama vile ameswali nusu ya usiku, na mwenye kuswali Fajr kwa jama'ah ni kama ameswali usiku wote."[30]

Pia kuna hadiyth iliyonukuliwa na at-Tirimidhiy:

"Mwenye kuswali Swala ya Fajr kwa jama'ah na kisha akakaa kumdhukuru Allaah mpaka jua likachomoza, kisha akaswali rakaa mbili za Swala ya Dhuhaa, (atapata) ana ujira kamili wa Hajj na 'Umrah, ana ujirah kamili wa Hajj na 'Umrah, ana ujira kamili wa Hajj na 'Umrah."[31]

Kwa hivyo Swalini Fajr msikitini, baada ya hapo someni Qur-aan, Fanyeni Istighfaar mpaka jua lichomoze, Swali Rakaa mbili za Dhuhaa kisha nenda Chuoni kwako. Andaa *notes* zako za darasani kwa ajili ya shule siku baada ya siku (Kila siku), na usiache lolote kati ya haya. Usiwe na matarajio yasokoma, yatasababisha muda wako kupotea bure. Andaa kila kitu siku baada ya siku (Kila siku). Utakuja ulizwa kila sekunde ya uhai wako, kwani siku ya Qiyaamah, kila pumzi uliyoivuta itajitenga yenyewe kwa huzuni na majuto.



*[30]. Muslim (656) na at-Tirmidhiyh (221).*
*[31]. At-Tirmidhiy (856) na al-Albaaniy amesema kuwa ni Hasan katika at-Ta'liyq at-Targhiyb (1/164-165)*

Hivyo Swalah ya Fajr, Kusoma Qur-aan, Istighfaar, Swala za Fardh, kufunga siku mbili za kila wiki, kuwa na marafiki wazuri na [walio] wema shuleni – tafuta marafiki wazuri, (wema) wenye Taqwa ambao watakusaidia kuifikisha Da'wah ya Allaah, Uislam.[32] : "…Allaah kumuongoza mtu mmoja kupitia wewe, ni bora zaidi (kwako) kuliko kuwa na ngamia wazuri [Wekundu][33] na una wajibu mbele ya Allaah kuifikisha (kuitangaza na kuisambaza) Dini yake, kwani Allaah amekujaalia wewe kuwa Muislam na amekufanya wewe ni katika Ummah bora miongoni mwa binadam, kwa sababu-

"…Mna Amrishana mema na mnakatazana munkar (maovu) na Mnamwamini Allaah…"[34]



*[32].Ibn Jama'ah amesema: "Twaalib al-'Ilm hatakiwi kuchanganyika isipokuwa na wale ambao anaweza kuwanufaisha au kunufaika kutoka kwao. Na ikiwa atapata urafiki na Yule ambaye atapoteza naye muda, hatamnufaisha, hatanufaika kutokana naye, na hatamsaidia yeye kufikia malengo yake, anatakiwa kwa upole tu asitishe urafiki mwanzo kabisa kabla haujakomaa (urafiki huo), kwani kitu kikishastawi (kikiota mizizi), huwa vigumu kukibadilisha. Kuna usemi ambao upo sana katika ndimi za ma-Fuqahaa: "Kuacha kitu ni rahisi kuliko kukiondoa." Kwa hivyo kama anataka mtu Fulani awe rafiki yake, inatakiwa mtu huyo awe ni Mwema, mwenye kushika dini vizuri, mtukufu, mwenye khofu (na Allaah), Mwenye Akili (Ufahamu Mzuri), mwenye Faida/manufaa mengi, mwenye maovu (madhambi) kidogo, mzuri wa kushauriana (mwenye maelewano), hugombana kwa nadra (mara chache), mwenye kumkumbusha akisahau, kushirikiana naye pindi akikumbushwa, mwenye msaada wakati wa mahitajio (akiombwa msaada), na Mfariji wakati [mwenzake] akiwa akiwa katika huzuni/mawazo." (Taz. Tadhkirat as-Saami' wal-Mutakallim: pg.83)*

*[33]. al-Bukhaariy (4210)*

*[34]. Aali 'Imraan: 110*